BILLY SMUNTS

# Kamelot Şalygy

## *Mistik powest*

Dostum Otuzow Annadurda (Artura) bagyşlanýar

(BS Magic Universe)




*©Ýyldyrym elektron neşirýaty*
*2018*

*5.0 V*





# BILLY SMUNTS

# KAMELOT ŞALYGY

## (JADYGÖÝ MERLIN WE ŞA ARTUR HAKYNDA GAÝTADAN IŞLENEN TÄZE MISTIK POWEST)

## I BAP
## ŞA KASPERIŇ ÖLÜMI. UTERIŇ TAGTA GEÇMEGI. MERLIN WE ARTURYŇ DOGULMAGY WE ON IKI ÝAŞA ÝETMEKLERI. DRAKO




*1 –nji surat Albion adasy*



*2-nji surat Kamelot baýdagy*




*3-nji surat Kamelot gerbi*

Gadym döwürlerde we uzak-uzak ülkelerde, has dogrusy Demirgazyk deňziniň „Albion" (şol adanyň ýerli ilaty şol ady dakýar. Adadan daşardaky halklar oňa „britaniýa" adasy, halklaryna bolsa umumylykda „brittler" diýýärdiler) adasynda bir güýçli ýurt bardy. Oňa „Kamelot" diýerdiler. Ol ýurduň milletine angllar diýýärdiler. Kamelotdan başga bu adada Skotlandiýa,

Saksoniýa, Kaledoniýa (Kalduniýa) we Uels atly ýurtlar we bu adanyň ýakynynda Irlandiýa atly ýurt (ada) bardy (1-nji surat). Kamelotda „Awalon” atly jadyly köl bardy. Ol köli diňe jadygöýler we ölümine bir gün galan adamlar görip bilerdi. Ýurt örän owadan we özüne çekijidi. Ýurt Mersia, Nottingem we Birmingem atly üç graflyk we paýtagt şäher Kamelotdan ybaratdyr. Kamelot şäheri daşyndan Londinium galasy bilen goralýar. Galany Kamelot rysarlary goraýardy. Ýurduň baýdagy gyzyl reňkde bolup ortasynda sary reňkli aždarha şekillendirilendir. (2-nji surat) Gerbi hem galkan şekilindedir we baýdagyna mezeşdir. (3-nji surat) Dini hristian dininiň protestant akymydyr. Bu ülkede jadygöýçilik (druitçilik) gaty ösendi. Bu ýurtda Kasper Pendragon atly şa hökümdarlyk edýärdi. Ol altmyş ýyl ýaşap, ýurdy otuz bäş ýyl dolandyryp, ölüm düşegine geçdi. Ölmezinden öň uly ogly Uteri mirasdüşer şazada edip belläpdi. Kasper ölensoň Uter tagta geçdi. Uter örän rehimsizdi. Uteriň kiçi dogany Wolter bolsa goşun serkerdesi boldy.

Uter tagta geçen badyna şeýle karar berdi:

„Bu ýurtda jadygöýlik etmek gadagan. Kim jady bilen meşgul bolsa oda ýakyp öldürmeli. Jadygöýlügiň jezasy ölümdir. Jadygöýlik kitaplaryny bolsa Kamelodyň kitaphanasyna eltmeli, kim olardan okasa, jadygöý hasplanylyp, jadygöýleriň jezalandyrylyşy ýaly edip, jezalandyrmaly. Köşk jadygöýi Bolinory bolsa zyndana atmaly. Onuň aždarhasy Drakony tutup, zynjyrlap, zyndana taşlamaly.”

Bolinor köşk jadygöýidi. Ol aždarha hökümdarydy, aždarhalary dolandyryp bilerdi. Onyň „Drako” atly aždarhasy bardy. Ol häzirlikçe iň soňky aždarhady. Ony we aždarhasy Drakony tutyp, zyndana atdylar. Uter zyndanda ýatan Bolinoryň ýanyna gelip:

– Meniň saňa haýyştym bar ýerine ýetirseň, seni azat ederin, bolmasa aýalyňy öldürerin-diýip, ony gorkuzdy.

– Aýt! Näme etmeli? Aýalyma degmeseň boldy.

– Sen meni Saksoniýa ýurdunyň goşun serkerdesi Goratsio meňzedýän eliksiri ýasamagyňy soraýan. (Goratsio bilen Uteriň sesi birmeňzeşdi şol sebäpli sesini meňzetmek gerek däldi.)

– Saňa oňa meňzemek nämä gerek?-diýip, haýran galmak bilen Bolinor Uterden sorady.

– Men onyň aýaly Heleni söýýän, şonuň ýanynda bir gije ýatmak isleýän-diýip, biraz tolgundy.

– Ol haýyşyňy ýerine ýetirerin, emma bir şert bilen.

– O nähili şert?

– Seniň Helenden boljak çagaň dogulanda, ony maňa berersiň. Men ony on iki ýaşyna çenli päk ýürekli ynsan edip terbiýelärin.





− Bolýar. Ýör meniň bilen tizräk eliksiri ýasa.

Bolinor Utere Saksoniýa goşunynyň serkerdesi Goratsio meňzedýän eliksiri ýasap berdi. Uter Bolinory azat etdide, Saksoniýa tarap ýola düşdi.

Ol Saksoniýa geldi. Saksonlar örän urşujy milletdi. Dini köphudaýlylykdy. Bu ýurdy Med (käbir çeşmelerde Sis ýa-da Nimueý) atly jadygöý aýal dolandyrýardy. Uter Mede näme sebäpden gelenini aýtdy.

− Men seniň ýurduňa bir haýyş bilen geldim!-diýip, aýtdy Kamelot şasy Uter Pendragon.

− Nähili haýyş?-haýran galmak bilen sorady şa aýaly Med.

− Men ýurdumda jadygöýligi ýatyramsoň, köşk jadygöýi Bolinora keşp üýtgediji eliksiri ýasap berse ony azat etjegimi aýtdym. Ol hem razy boldy. Bu eliksir serkerdäňiz Goratsio meňzedýär. Men oňa meňzäp, aýaly Helen bilen bile ýatmakçy. Size Goratsiony öldürmegi haýyş edýän-diýip, Uter maňlaý derini süpürdi.

− Men öz serkerdämi, gaýry ýurtly Uter Pendragonyň islegi üçin öldürmelimi?

− Size tölejek zadym hem bar.

− Nämemişin, siz üçin maňa gerekli töleg?

− Şu kitap. Bu kitapda keşp özgertmek jadysy baradadyr.

− Sen keşp özgerdip bilmeýänimi nirden bilýäň?

− Ony edip, bileniňde ýüzüňi perde bilen ýygşyrmazdyň. (Çyndanam Med keşp özgerdip bilenokdy, şol sebäpden hem bedroý ýüzüni ýygşyrmak üçin perde dakardy)

− Dogry. Kitaby ber men Goratsiony öldürderin.

Uter kitaby berdi. Med serkerde Goratsiony öldürtdi. Uter eliksiri içdide, Heleniň ýanyna bardy. Heleniň we Goratsionyň bäş ýaşly Morgana atly gyzy bardy. Morgana örän güýçli jadygöýdi. Uter Heleniň ýanyna geçip ýatmakçy bolanda Morgana: „eje, eje bu kakam däl” diýdi. Ol örän güýçli jadygöý bolansoň Uteri öz keşbinde görýärdi. Helen bolsa: „bu kakaň, gyzym” diýdi. Goratsio keşbindäki Uter: „ýatar wagtyň boldy gyzym” diýdi. Helen hyzmatçy aýallary çagyrdy. Hyzmatçy aýallar gelip Morganany alyp gitdiler. Uter Helena ýakynlaşdy. Şol gije Bolinor hem, aýaly Sara ýakynlaşdy. Helen we Sara göwreli boldy.

Iki günden soň Med, „Goratsio uruşda öldi” diýip, Helena aýtdy.

Aradan dokuz aý geçdi. Helen ogul dogurdy we dogrumda gynalyp öldi. Uter ogluny alyp gaýtmak üçin Saksonia geldi we Med bilen gürleşdi.

− Med, men Helenden bolan çagamy alyp gaýtmak üçin geldim.

− Bu gezek näme tölejek bolýaň?

− Üç sany jadyly kitap, gör hany seniň bilýän jadylaryňmy?





Ol kitaplary synlap, içinden biraz okap, jogap berdi:

− Hawwa bular maňa gaty gerekli kitaplar eken sag bol Uter!.

Heleniň gyzy Morganany Med gyzlyga alyp, terbiýeläp başlady.

Uter ogluny alyp gaýtdy. Oňa Artur diýip at goýdy. Artur ilkinji anglo-saksondy. (Kakasy Uter tarapdan angl, ejesi Helen tarapdan sakson). Uter oglyny on iki ýaşy dolýança Bolinora terbiýelemäge berdi. Bolinor Utere Artury päk ýürekli oglan edip ýetişdirjegine söz berdi.

Üç gün geçensoň Sara hem ogul dogdy. Bolinor onuň adyna Merlin goýdy. Artur we Merlin on iki ýaşa ýetýänçä Bolinoryň elinde terbiýelendi.

**On iki ýyldan soň**

Merlin we Artur on iki ýaşa ýetdiler. Olar biri-birini görmän terbiýelendiler. Bolinor Artury ýanyna çagyryp:

– Şazada Artur. Sen köşge baranda şa Uter seni garşy alar. Seniň bilen Uilýamyň ogly Merlin hem gider (Bolinor jadygöý bolansoň Merlin hem jadygöýdi. Onyň jadygöýligi bilinmezligi üçin ol Merliniň öz ogly däldigini aýdýar). Ol seniň hyzmatkäriň bolar, onuň maslahatlaryna gulak sal-diýdi.

Artur:

– Bolýar halypa-diýdide otagdan çykyp gitdi.

Bolinor soň, ogly Merlini ýanyna çagyrdy.

– Oglum, sen Artur bilen köşge gidersiň. Oňa wepaly hyzmat edersiň. Köşkde saňa Gaýgus atly adam garaşýar, onyň nesihatlaryny diňle, oňa eýer. Egerde kynçylyga duş gelseň köşgüň zyndanynda „ Drako “ atly aždarha ýatyr. Ol saňa köp zatlary gürrüň berer we kynçylykda kömek eder. Artur ulalyp ýigit çykanda şa bolar we ähli Albion ýurtlaryny birleşdirip täze Angliýa atly ýurt gurar, sen oňa ýurdy edara etmekde kömekleşersiň. Siziň öňüňizde uly kynçylyklar bar. Siz Saksoniýa ýurdunyň şa aýaly Medden we onyň gyzlygy Morganadan örän ägä boluň. Olar Albion geljegi üçin örän howpludyrlar.

– Bolýar kaka seniň aýdanlaryňy bir-kemsiz ýerine ýetirerin.

Soň Merlin we Artur ýola düşdi. Olar Kamelot köşgine geldi. Uter oguljygy Artury görip, gujaklap bagryna basdy we ony şol güniň özünde mirasdüşer şazada belledi. Ol halkyna Artury ogullyga alanyny aýtdy. Şazada Arturyň şanyna baýramçylyk dabarasy hem guraldy. Dabara wagtynda şazada Artur Gwenewra atly hyzmatkär gyzy görüp, ony gowy görüp, galdy.

Merlin Gaýgusy tapdy. Onuň ýanyna baryp:

— Salam Gaýgus. Meniň adym Merlin men Bolinoryň ogly özümem jadygöý. Emma ony Artur bilenok. Meni saňa şägirtlige kabul etmegiň üçin kakam iberdi,-diýdi.

— Gaty gowy Merlin. Arkaýyn bolaý.





— Ýene-de bir zat, kakam maňa Drako atly aždarha barada hem gürrüň berdi.

— Hawwa dogry. Ol häzir zyndanda ýatyr. Onuň bilen gürleşip bilersiň, sakçylardan ägä bolsaň elbetde.

— Bolýar. Onda men Drakonyň ýanyna barýan.-diýdide Merlin köşgüň zyndanyna tarap ýöneldi. Ýigrimi minutlara zyndana gelip ýetdi. Sakçylardan görünmän geçip, Drakonyň gowagyna geldi.

— Eý Drako. Sen şu ýerdemi?

— Meniň dynçlygymy bozmaga kim milt edýär?

— Men Bolinor ogly Merlin.

— Merlin? Emris ahyry geldiňmi?

— Emris diýýäniň kim?

— Sen ýaşajyk jadygöý.

— Meniň adym Merlin.

— Gadymy ýazgylarda şele ýazylan: „ Ol Bolinor ogly Emris, Albion döwletlerini birleşdirjek Arturiosyň jadydöýi” .

— Onda men şol oglandyryn.

— Bu onsuzam bilinip dur, ýaşajyk jadygöý.

— Dogry. Biz Angliýanyň geljegidiris. Muny maňa kakam Bolinor aýtdy.

— Siziň saksonlardan ägä bolmalydygyňyz barada hem ýazylan:

„ Morgana – ýowuz jadygöý, kakasy we daýysy bolan adamyň ganhory –Mordritusyň ejesi”

— Mordritus diýildigi kim?

— Wagty gelse ählisine özüň göz ýetirersiň Emris.

— Bu ýazgylary nireden tapyp bolar?

— Olar köne ynaç kitaplaryndadyr. Olaryň ählisini şa Uter oda taşlap ýakmagy buýurdy. Emma men olary ýat aldym. Olary saňa wagtly wagtynda ýetirip, duraryn.

Ol aždarhanyň ýanyndan çykyp, Arturyň ýanyna geldi. Artur Merline garaşyp duran eken. Artur oňa athanany arassalamagy, otagyny arassalamagy we bezemegini, kitaphanada soralan kitaplaryny mugallymy Gaýgusa eltmegi wezipe edip goýdy. Merlin işlerini ýerine ýetirmek üçin ilki bilen athana geldi. Athananyň başlygy Kentdi. Ol Merlin bilen tanyşdy. Ol Merline atlar häzir aw etmek üçin äkidilenini, olar gelýänçä athanany arassalamagy tabşyrdy. Eger arassalap bilse 10 funt berjegini hem aýtdy. Merlin işläp başlady. Onuň bir özi galanda jady bilen tiz wagtda bu işi edip boldy. Ýarym sagatdan soň Kent gelip, görip haýran galdy. Ol Merliniň iki sagatlyk işi ýarym sagada edip bolanyna haýran galdy we oňa 10 däl 20 funt berdi. Soň Merlin beýleki aýdylan işleri hem ýerine ýetirdi.

Morgana bolsa 17 ýaşa ýetipdi. Ol Saksoniýada şa aýaly Mediň köşginde şa gyzy bolup, ýaşaýardy. Med oňa ýowuz bolmagy öwredýärdi. Med oňa kamelotlylaryň gowy halk bolup, özleriniň bolsa erbet bolmalydygyny, bu dünýäde diňe erbetleriň, şer güýçleriň ýeňýändigini aýdýardy. Oňa ,,gara jady" ylmyny hem öwrederdi. Med oňa Kamelotda esasy garşydaşy ,,Emris" atly jadygöýdigini onuň olara päsgel berjegini aýtdy. Med Emrisiň kimdigini bilenokdy ýöne onuň Bolinor ogly boljagyny welin bilýärdi. Bolinor we Med tanyşdy. Olar biri birine duşmandy. Med Emrisiň kimdigini bilmek üçin garry jadygöý sypatynda Bolinoryň ýanyna geldi.

― Salam Bolinor, meniň adym Edit özümem jadygöý, meniň düýşümde garaşylýan jadygöý Emrisiň dogulyp, on iki ýaşa ýeteni aýan boldy. Ýazgylarda ol "Bolinor ogly" boljakdygy hakynda ýazylan. Men Emrisi görmek üçin seniň ýanyňa geldim.

― Ol Kamelot köşgünde şazada Artura hyzmat edýär. Ýöne onuň ady Emris däl, men oňa Merlin diýi at goýdum.

― Hmm, Merlin diýsene. Onda bolýar hoş gal, ony görmek isleýärdim bu arzuwym indi arman boldy, sebäbi Kamelodda jadygöýlik gadagan...- diýdide Med Bolinoryň ýanyndan gaýtdy. Ol Emrisiň kimdigini bilenine diýseň begendi.

Habary indi Merlinden alsak ol 20 funtuny alyp, Arturyň otagyny tämizlemäge geldi. Ol Gwenewra otagy tämizleşmäge kömek etse, oňa 10 funt berjegini aýtdy. Gwenewra muňa razy boldy. Olar Arturyň jaýyny arassalaap boldular. Merlin sözünde durup, oňa 10 funt berdi. Soň Merlin kitaphana geldi we sanawdaky kitaplary gözläp başlady. Olary tapyp, Gaýgusyň ýanyna geldi. Biraz wagtdan Artur hem geldi. Gaýgus olary mekdebe getirdi we şol ýerde olara bilim berip, başlady.

# II BAP
# MEDIŇ TAGMASY

Emrisiň kimdigini anyklan jadygöý Med, bir ýyllap Merliniň janyna kast etmegiň meýilnamasyny işläp düzdi. Ony amala aşyrmak üçin ajaýyp wagta garaşyp durdy. Oňa ahyryn ony etmek üçin ajaýyp wagt gelip ýetipdi. Şazada Arturyň on üç ýaşa dolanyny nyşanlamak üçin şa Uter Kamelodyň ýeke-täk diplomatik gatnaşykdaky ýurdy bolan Uelsiň patyşasy – Dominiki we onuň delegatsiýasyny çagyrdy. Bu pursatdan peýdalanyp Med özüniň ýüz keşbini özgerdip, uelsli hyzmatkär şekilinde Kamelot patyşalygyna geldi. Ol gelen badyna Merlini gözlemäge başlady. Merlin Gaýgus bilen birzatlar barada gürleşip durdy. Gaýgusyň ,,Merlin" diýen sesini eşiden Med, Gaýgusyň





ýanyndaky oglanjygygyň Merlindigini bildi. Gaýgus Merlinniň ýanyndan gidýänçä Med olara seredip durdy. Gaýgus Merliniň ýanyndan gidensoň onuň ýanyna  Med geldi.

— Salam oglanjyk, seniň adyň kim?

— Meniň adym Merlin. Siziň adyňyz kim?

— Meniň adym Anna. Uels şasynyň hyzmatkäri. Men saňa bir syr açmakçy. Ýör hiç kim ýok ýere baraly.

Merlin we Med adamlardan daşyrak ýere geldiler.

Merlin:

— Aýt, ol nähili syr.

— Şa Dominik örän erbet adam. Ol şazadaňyz Artury öldürmek isleýär. Onuň şu gün içmekçi bolýan içgisine zäher goşulandyr.

— Goýsanaý men saňa ynanamok.

— Şamyz Dominik Artury öldürip, Uels we Kamelodyň arasynda uruş turuzmak isleýär we Kamelody eýelemekçi bolýar.

— Bolýar saňa men ynandym. Artur içgini içmekçi bolýan wagty men ony saklaryn.

Olar bu ýerden aýrylyşdylar. Ýowuz Med, hiç kim ýok wagty Arturyň içmekçi bolýan içgisine zäher goşdy we bulguryň astyna özüniň tagmasyny goýdy.

Garaşylan wagt hem gelip, ýetdi. Doglan gün has gyzgalaňly dowam edýärdi. Köşgüň içinde ähli Lordlar, Lediler, Gersogdyr, Graflar we hyzmatkärler bardy. Olar şazada Artury doglan güni bilen gutladylar.

Stollar dürli näz-nygmatlar bilen bezelgidi. Ähli kişiler şady-horramdy. Sazçylar saz çalyp, dabarany gyzdyrýardylar. Tansçylar tans edýärdi. Masgarabazlar myhmanlary güldürýärdi. Aşpezler datly tagamlaryny orta paýlaýardylar.

Iň soňunda şa Dominik:

— Artur – diýip ol biraz sägindi. Soň sözüni dowam etdi. — Men saňa uzak ýaş dileýän we kakaňdan soň adalatly patyşa bolup, ýurdy dolandyrmagyňy isleýän – diýip şerabyny owurtlady. — Artur, meniň hyzatkärlerim seniň üçin dürli miwelerden ajaýyp içgi taýýarladylar. Ol içginiň ady, seniň adyňa kybapdaşdyr. Ýagny „Arturio”. Bu içgini içip, güýjüňe güýç, mertligiňe mertlik  goşulsyn.

Artur içgä el uzadyp, içmekçi bolanda, Merlin ony saklady.

— Artur içme, içgä zäher goşulandyr.

Içerdäki hemmeler gülişdiler.

— Eý ýaş hyzmatkär, sen muny nädip tassyklap bilersiň? – diýip, şa Uter sorady.





Merlin hyzmatkär keşbindäki Medi gözledi, emma ony tapmady. Ahyryn Merlin:

— Özüm gördüm – diýdi.

— Bu ýalan. Ol aldaýar, ynanmaň oňa. Bu baryp ýatan töhmet – diýip, şa Dominik dergazap boldy.

Uter:

— Egerde aýdýanlaryň dogrydygyna güwä geçýän bolsaň, özüň içgiden içip görkez – diýdi.

Merlin gorky bilen içgä el uzatdy. Ol örän gorkýardy. Onuň iki ýagdaýdada jany howp astyndady. Zäherlenip ölip bilerdi, zäher ýok bolsa ýalan sözläni üçin dardan asylardy. Muny Merlin aňyp durdy. Ol ahyryn içgiden içdi. 30 sekuntdan ol özünden gidip, ýere ýykyldy. Şol wagt şa Uter, şa Dominiki tutmagy buýurdy. Kamelot esgerleri Uels şasy Dominiki tutup, ony öldürdiler. Şol wagtdan başlap, Uels ýurdy Kamelodyň düzümine girdi. Gaýgus Merlini şypahana äkitdi. Şazada Artur hem olar bilen bardy.

Artur:

— Gaýgus Merline näme boldy?

— Ol zäherlenip, huşyndan gitdi 5 sagadyň içinde oňa antizäher berilmese ol öler. Sen barda zäherli bulgury getir!

— Bolýar.

Artur bulgury getirdi. Gaýgus onuň düzümini barladyda:

— Bu zäheri kesýän bir zäherli gül bar. Ol gowaklarda ösýär. Onuň reňki sary bolup, baldagy gök reňkde. Ony ýörite ellik bilen tutmaly. Bolmasa zäherli ys çykararar we ölersiň. Ine şu ellik bilen tutmalysyň – diýip, Artura elligi berdi.

Artur elligi alyp, kakasy Uteriň ýanyna geldi.

— Kaka men Merlin üçin antizäher äkelmäne gitjek.

— Ol ýönebir hyzmatkär ahyry oglum.

— Hyzmatkär bolany üçinem ol meni ölümden halas etdi.

Artur kakasynada gulak hem asman atlanyp, güli äkelmäge gitdi. Uter onuň yzyndan atly rysar göýberdi. Artur örän köp ýol geçdi. Ahyryn bir dagy gördi. Oňa çykyp, bir gowak gördi. Ol gowaga giren badyna aşaklygyna garşy taýyp gitdi. Ol 13 minut çemesi huşsyz ýatdy. Ýaňky iberilen rysar hem onyň yzyndan gowaga geldi. Ol hem taýyp gitdi. Ol Artury turuzdy.

— Şazadam. Turuň şazadam.

— Men nirede?

— Biz gowakda.

— Men güli tapmaly – diýdide Artur ýerinden turup, güli gözlemäge girişdi. Ol öňe garşy gidiberdi, gowak bara-bara garaňkylap barýardy. Ýaňky





rysar bir agaç bölegini tapdy. Oňa ýany bilen getiren nebit siňdirilen matany orady we çakmak daşlary bilen ot çykaryp, ony ýakdy. Rysar öňden ýöräp, ýoly ýagtyldyp barýardy. Artur:

— Ynha şu gül bolmaly. Gaýgusyň aýdan güli – diýdide güli gopardy.

— Indi nireden çykarys? Yzdana çykyp bolmaz.

— Yzdan çykmaly bolarys öýdýän.

Olar yza, gowagyň başyna gaýtdylar. Bir emelläp gowakdan çykdylar. Olar Kameloda gaýtdylar. Ýolda gelýärkäler saksoniýaly bir atly esger çykdy. Ony Med ugradypdy. Ol Artura garşy hüjüm etdi. Ýaňky Kamelot rysary onuň bilen uruşyp başlady. Bu aralykda Artur erjellik bilen Kameloda baryp ýetdi. Ýaňky rysar, sakson esgeri bilen uruşyp, ony öldürdi we Kameloda gaýtdy. Artur dessine Gaýgusa güli getirdi. Gaýgus güli ýörite ellik bilen tutyp:

— Burnuňy gaýym mata bilen ýap, men güli öz elim bilen ellärin. Gül adam eli bilen täsirleşip, zäherli howa çykarar. Merlin bu howadan dem alar we onuň bedenindäki zäheri bu zäher keser – diýdi we aýdyşy ýaly etdi.

Ýarym sagtadan soň Merlin asgyryp turdy. Zäheriň täsiri dargandan soň Gaýgus:

— Merlin birazrak ýat zäher endamyňdan doly çyksyn-diýdi.

Merlin doly gowlaşyp, özüne gelenden soň, Artur muňa begenip, otagdan çykyp gitdi. Gaýgus:

— Merlin içginiň zäherlenenini nähili bildiň?-diýdi.

— Uelsli hyzmatkär zenanlaryň biri aýtdy?

— Munyň şeýledigini bildimle. Sebäbi bu zäher Arturyň ölümi üçin däl, seniň ölümiň üçin niýetlenen.

— Nämä esaslanyp beýle diýýärsiň?

Gaýgus zäherlenen bulguryň aşagyndaky belgini görkezip:

— Şu tagma Uels baýdagynda barmy?

— Ýok. Bu Saksoniýanyň gerbindäki tagma ahyryn. Diýmek meni zäherlemekçi bolan aýal bu, bu Medmi?

— Hawa Merlin, bu Mediň tagmasy. Sen indi örän hüşgär bolmaly sebäbi ol geljekde nähili pitneleri turuzjagy ýalňyz Hudaýa aýan.

— Dogry öte hüşgär bolmak gerek. Kakam onuň örän ýowuz aýaldygyny aýdypdy. Onuň gyzlygy Morganadan hem ägä bolmagy aýtdy.

Merline bu ilkinji ýalňyşy oňa sapak boldy. Indi ýalňyşmak örän howply ýagdaýlary döretmegi mümkindigini oýlap, Merlin gaty birahat bolýardy. Ol Drakonyň ýanyna baryp, eden ýalňyşyny sözledi:

— Eý, Drako salam.

— Salam Emris näme hyzmat bilen geldiň?

— Men bugün gaty ýalňyş iş etdim.
— Ýok ýaşajyk jadygöý, sen dogry iş etdiň. Arturyň janyny halas etiň we oňa wepalydygyňy bildirdiň.
— Onyňa dogruda welin ölmegime az galdy.
— Hawwa seniň aýdýanlaryň hem dogry. Indi seniň Med we Morganadan örän ägä bolmagyň gerek.
— Men häli Medi bu eden işine ökündirerin.
— Elbetde ökündirersiň ýaş jadygöý.
Soň Merlin Aždarha bilen hoşlaşyp, Gaýgusyň ýanyna gaýtdy.

# III BAP
# MERLIN WE MORGANA, JADYGÖÝLER SÖWEŞI

## Bir ýyldan soň

„Albion döwletleriniň özärä diplomatik gatnaşyklary ýola goýmak we serhetleri anyklaşdyrmagyň nobatdaky maslahaty” Saksoniýada geçirilýärdi. Oňa Albionyň ähli ýurtlarynyň delegatsiýalary gelipdi. Şol sanda Kamelodyň hem. Artur we Merlin hem Saksoniýa gelipdiler. Olary Saksoniýanyň resmi wekilleri garşy aldylar. Bu maslahat Kamelot üçin biraz gorkulydy, sebäbi indi olaryň diplomatik gatnaşyk edýän ýurdy ýokdy. Şeýlede bolsa, beýleki ýurtlar Kamelodyň güýçli ýurtdygyndan habardardy.
Maslahat köşkde başlady. Ähli ýurtlaryň şalary serhetlerini doly aýdyňlaşdyrdylar we 6 ýylyň dowamynda „Birek-birege çozmazlyk hakynda” karara gol çekdiler.
Morgana Merliniň düýşüne girip, ony öz otagyna çagyrdy:
— Emris diýilýäni sen ekeniňdä? Seni huşumdada bir göreýin meniň otagyma gel.
— Sen hem Morgana bolmaly öýdýän.
— Ýalňyşmadyň  Emris.
— Meniň hakyky adym bar ol adym Merlin.
— Merlin diýýäňmi? Ajaýyp at ekeni.
— Hawwa ajaýyp at!
— Has ajaýyp ýeri bolsa ikimizň hem adymyz „M” harpyndan başlanýar.
— Munuň nämesi ajaýyp?
— Biderek düýşde gürleşmäli. Huşdada wagt kän.

— Düýşde wagt çalt geçýär. Seniň aýdýanyňam dogry. Men seniň otagyňa barmak islämok biz başga ýerde görüşäýeli, meselem köşgüň bagynda.

— Aýdyşyň ýaly bolsun Emris. Men saňa bagda garaşýan.

Merlin ukudan oýandy we assyrynlyk bilen otagdan çykyp, köşgüň bagyna tarap ýola düşdi. Ol miweli we saýaly agaçlar bilen gurşalan, ajaýyp köşk bagyna geldi. Biraz wagtdanam Morgana hem geldi.

— Geldiňmi Emris?

— Hawa geldim, näme gürrüňiň bar?

— Sen Artura hyzmat etmegiňi beset. Sen bize goşul, hakyky jadygöýleriň arasyna. Sen jadygöýdigiňi bir ömür Arturdan gizläp bilmersiň.

— Näme? Senmi hakyky jadygöý? Sizler jadygöýlügi ýowuz işlerde peýdalanýarsyňyz ahyryn.

— Nähili ýowuzlykda peýdalanýan ekenik?

— Geçen ýyl Mediň meni zäherläp öldürmekçi bolanyny bileňokmy, ýowuz jadygöý?!

— Sen şonda-da diri galdyň ahyryn.

— Siz meni öldürip bilmäniňiz üçin indi meni azdyryp öz tarapyňyza çekmek isleýärsiňizmi? Siz elbetde ýowuz jadygöýsiňiz.

— Ýowuzlyk, eýsem-de jady bu ýowuzlyk dälmi? Islendik ertekini okap göräý Emris, onda ähli jadygöýler ýowuzdyr.

— O diýýänleriň ertekidigini özüň bilýäňä Morgana. Şeýle dälmi?

— Ertekiler hakykat dälmidir, sen ertekilere ynanaňokmy, diýmek sen özüňe ynanaňok?!

— Hawa men ertekilere ynanamok . Özligiňe ynanmak bolsa, bu bütinleý başga bir zat. Sen meni özüň ýaly ýowuz edip bilmersiň Morgana.

Morgana bagdaky alma agajyndan bir almany üzdide, bir dişläp:

— Bolýar sen ýagşy jadygöý bolaý-diýdi.

— Hany ejeligiň, Med nirede? Men ony geçen ýylky eden işine ökündirerin.

— Ol häzir geler.

Biraz wagtdan soň bularyň ýanyna Med geldi. Bu wagta çenli Morgana ýaňky almany iýip boldy.

Ol:

— Salam Emris, seni görmedigime-de bir ýyl bolaýypdyr.

— Hawa men seniň geçen ýylky eden işiňe ökündirmekçi.

— Nähili ýol bilen?

— „Jadygöýler söweşi”-ni gurnarys.

— Ägä bol Emris, bu söweş ölüme çenli dowam edýär.

— Men muny bilýän.

— Sen örän töwekgelçi ýigit ekeniň.

— Hawwa. Bir şertim bar söweşi bir ýyldan soň Kameloddaky „açyk meýdan"-da geçireris.

— Seniň aýdyşyň ýaly bolsyn.

Aradan bir ýyl wagt geçdi. Merlin on bäş ýaşa dolupdy. Ol bu söweşe ykjam taýýarlandy. Kitaphana gizlinlikde baryp, dürli jadyly kitaplary okady, olary düýpli öwrendi. Aždarha Drakodan dürli maslahatlar aldy.

Med we Merlin „açyk meýdan"-a geldiler. Med:

— Söweşiň şertleri. Iki jadygöý özaralarynda dürli zatlara öwrülip bäsleşmeli. Görünmeýän zat bolmak, aždarha öwrülmek, gaçyp gitmek we garşydaşyňy jadylamak gadagandyr.

Söweşe ilki uly başlamalydy.  Med ullakan pile öwrülip, Merliniň üstüne topuldy. Merlin bolsa naşyja syçana öwrüldi. Med yza çekilip, pişige öwrüldi. Merlin pişikden gaçyp, ite öwrüldi we ony kowalady. Med ata öwrülip, Merline topuldy. Merlin äpet aýa öwrüldi. Med bolsa äpet ýolbarsa öwrüldi. Indi olar özära uruşýardy. Merlin birdenem kiçijik bugdaý dänesine öwrüldi.

Med:

— Emris görünmeýän zada öwrülmek gadagan. Muny bilokmydyň, ýaňy aýdypdyma?!-diýdi.

— Men görünmeýän zat bolamok, men bugdaý dänesine öwrüldim.

Med towuga öwrülip, bugdaý dänesini gözläp, çokjak mahaly, Merlin şagala öwrüldi-de Medi lak-luk atdy. Soň Merlin özüniň  keşbine geldi. Med söweşde öldi.

Merlin „jadygöýler söweşinde" ýeňiş gazandy. Merliniň irginsiz taýýarlygy onuň „jadygöýler söweşi"-nde ýeňiş gazanmaga doly mümkinçilik berdi. Morgana muňa örän gynandy. Ol ýurduna gelip, bir garantgany jadylap, Mediň şekiline getirtdi we ony tabyda saldy. Saksoniýa halkynyň şa aýalynyň öldi habary bütin Albiona ýaýrady. Saksonlar Med şekilindäki garantgany jaýladylar. Saksoniýanyň tagtyna  bolsa Morgana geçdi.

Merlin diýdi: „Men adam iýmedim. Şagal bolup towuk iýdim"

Merlin Gaýgusyň ýanyna gelip bolan wakalary gürrüň berdi. Gaýgus Merliniň sözlerine ynanmady:

— Näme? Gülkimi tutdurmasana Merlin, sen Medi öldürdiň. Sen häli agzyňdan süýdiň ysy gitmedik çaga ahyryn.

Biraz wagtdan Gaýgus şa Uteriň ýanyna bardy. Uter:

— Saksoniýanyň şa aýaly Med aradan çykypdyr-diýdi.

— Bä bolmandyr. Yzyndan kim tagta oturar Morganamy?

— Hawwa Morgana. Iki sagat ozal Saksoniýadan ilçi gelip, aýdyp gitdi. Men ilçiden gynanç hatyny hem-de Morgana şa tagtyna geçeni mynasybetli gutlag habaryny iberdim.

Gaýgus biliner-bilinmez ses bilen „Merlin ýalan sözlemändir öýdýän” diýdi.

Soň Gaýgus Merliniň ýanyna gelip, görenlerini gürrüň berdi. Merlin:

— Aýtmadymmy saňa?

— Sen näme üçin beýle şertleşdiň? Sen hem ölmegiň ahmaldy.

— Hawa meniň ölmegim mümkindi. Men bu söweşe irginsiz taýýarlandym. Med bolsa taýýarlanmak hakynda pikir hem eden däl bolsa gerek.

Ondan soň Merlin bolan wakany aždarha Drako aýdyp berdi. Aždarha hem Merline: „Dogry edipsiň, ýaş jadygöý. Seniň indi ýeke-täk garşydaşyň, bu Morgana, sen ondan örän ägä bol! Ol geljekki Angliýa üçin örän howply.”

Şol günden başlap, Merlin känbir işlerinde jady ulanmady. Diňe kynçylyk çekende jada ýüzlendi.

Merlin bu söweşden soň özüne birnäçe netije çykardy. Ol adamlara ýagşylyk etmegi özüne endik etdirdi.

# IV Bap
# GRIFON[1]



***4-nji surat Grifon***

Bir ýyllap Morgana, Merlinden ar almagyň dürli elhenç ýollaryny gözledi. Ahyryn ol bir samsyklanç ýol tapdy. Ol „grifon” diýlip atlandyrylýan hyýaly jandary dolandyrmagyň usulyny öwrendi. Ol bu jandarlary boýun egdirip, özüniň ýowuz maksatlarynda ulanmak isleýärdi. Grifonlar altyn görse üýtgäberýän jandardyr. Morgana olary altyn bilen dolandyrýardy. Ol grifonlary wagşylyk etmekleri üçin, Kameloda göýberdi. Grifonlar Kamelodyň birnäçe ululy-kiçili obalarynyň külüni göge sowurdy. Grifonlaryň

[1] Grifon-Ýarsy bürgüt, ýarsy ýolbars bolan mistiki jandar.

bu wagşyýana hereketleriniň habarlary şa Uteriň gulagyna ýetdi. Şa Uter grifonlary ýok etmek üçin saýlanma esgerlerden goşun düzüp, olary grifonlaryň garşysyna söweşe goýberdi. Goşunlar grifonlar bilen aýylganç söweşe girdi. Grifonlar Kamelot goşunyny derbi-dagyn etdi. Goşunlaryň heläkçilige uçrandygy baradaky habar derrew Utere gelip ýetdi. Uter muňa örän gynandy.

Günlerde bir gün Merlin halypasy Gaýgusdan sorady:

— Bu grifon diýen jandary nädip ýeňip bolarka?

— Bilemokda Merlin. Bu barada jady kitaplarda maglumat tapaýmasaň, menä olary ýeňmek barada hiç hili bilýän zadym ýok. Bolmasa Drakodan sorap göräýmeseň. Ol köp zatlary bilýär.

— Bolýar, men ony Drakodan sorap görerin.

Merlin aždarha Drakonyň ýanyna geldi.

— Salam Drako. Maňa aýtsana grifonlary nädip ýeňip bolar?

— Grifonlar örän täsin jandar. Olar altynlary gowy görýär. Şonuň üçin ony, käbir ýurtlarda, ýurdyň gaznasyny goraýjy edip, goýýarlar. Ony ýeňmek üçin, bir halta altyny grifona berýäň, ol haltaň ýanyna golaýlaşanda, şu jadyny okasaň, ol saňa tabyn bolar.

— Ol nähili jady?

— „Heý Grifon eso de friktesom” . Ine şeýle.

— Ýatladym ,, Heý Grifon eso de friktesom “, köp sag bol Drako.

Merlin Drako bilen hoşlaşyp, Gaýgusyň ýanyna geldi.

— Gaýgus, Drako maňa grifonlary nädip ýeňip boljakdygyny aýty.

— Merlin, olary nädip ýeňip boljak eken?

— Grifonnlar altynlary örän gowy görýän eken. Olary altyn bilen aldap, jady okap, boýun egdirip bolýan eken.

— Şeýle diýsene?!

— Hawwa Gaýgus. Indi maňa grifonlary aldamak üçin bir halta altyn gerek. Emma men ony nireden taparkam?!

— Mende bir altyn teňňe bar. Sen ony köpeltmek jadysy bilen jadylap, köpeldersiň. Ynha saňa bir halta altyn!

— Köpeltmek jadysy? Muny ýerine ýetirmek üçin gowaklarda duş gelýän azsanly „keruzit daşy”[2] gerek – diýip, Merlin güýçli tolgundy.

— Sen ol daşy getirmäge ýaltanýaň öýdýän?

— Ýok... mmm. Hawwa.  Bu daş Kamelodyň daglarynyň gowagynda bolanynda gynanmazdym. Bu daş materikde, ýagny Fransiýada duş gelýär.

— Bu daşy getirek hökman däl.

---

[2] Keruzit daşy – beýle daş dünýäde-de mistikada-da ýok. Bu ýönebir oýlanyp tapylan zat.

— Näme? Getirmek hökman dälmi?

— Hawwa Merlin. Bu daşy elde ýasap hem bolýar. Onuň üçin almaz daşy, arassa suw we ribun boýagy[3] gerek.

— Ribun we arassa suw mesele däl welin almaz?

— Şuny hem mesele edip otyrsyňmy? Ynha kömür, almaza öwürýäň, tamam wesselam.

— Kömüri almaza öwürmek jadysy nähili?

— ,, Heý Karbonium, finus Almaso”

Merlin ,,Heý Karbonium, finus Almaso” diýdide Kömüri almaza öwürdi.

— Keruzit daşyny nädip ýasap bolar?

— Almazy ribun bilen ýaşyl reňke boýap, üstünden arassa suw guýup, gözleriň bilen jadylaýaň, şeýlelikde keruzit emele geler.

Merlin almazy ribun bilen ýaşyl reňke boýap, üstünden arassa suw guýdy we gözleri bilen jadylady, şeýdip keruzit daşy emele geldi. Indi ol altyn teňňäni köpelmelidi. Ol keruziti alyp, Gaýgusyň altyn teňňesiniň üstünde goýdy. Soň Merlin köpeltmek jadysyny okady. Bir altyn teňňe köpelip bir haltalyk[4] boldy.

— Indi grifonlary tapyp olary boýun egdirmek galdy. Men muny gije sagat ikiler töweregi synanşaryn. Başa barar diýip, umyt edýärin.

Merlin biraz ukusyny alyp, gije sagat ikiler töweregi oýandy. Merlin altynly haltanyň agzyny açyp goýdy we grifonlara garaşdy. Biraz wagtdan grifonlar uçyp gelip başlady. Merlin pursatdan peýdalanyp, ,,Heý Grifon eso de friktesom” diýip, jadyny okady. Grifonlar Merline boýun egdi.

— Eý, siz nejis grifonlar bu ýerlerden uzak ýerlere uçup gidiň. Bu ülkelere gaýdyp gelmegi hyýal hem etmäň.

Grifonlar uçyp gitdiler. Indi olar gaýdyp gelmezler. Biz şuňa umyt edýäris.

Morgana boýun egdiren grifonlaryň ýitirim bolanyna örän haýran galdy. Bu işiň aňyrsynda ,,ýaş jadygöý” Merliniň bardygyna göz ýetirdi. Indi Morgana ony özüniň duşmany hasaplap, ony öldürmegiň hyýalyna çümdi. Bu iş oňa başardarmyka?

---

[3] Ribun boýagy – Beýle zat ýok. Bu hem hyýal önümi.

[4] Takmynan 800 altyn teňňe

# V BAP
# ARTUR WE MORGANA
## Bir ýyldan soň

Morgananyň grifonlar usuly başa barmady. Indi ol başgarak usullary oýlady. Merlin we Artur on alty ýaşa ýetipdi. Morgana Artury jadylap özüni söýdürmegi isledi.

Artur Merline bu gün Saksoniýa şa zenanynyň Kameloda resmi sapar geljegini aýdyp, bu günki dabara taýýarlyk görmegi buýurdy. Hawa, hawa Morgana Kameloda gelýärdi. Merlin Arturyň buýrugyny ýerine ýetirmek üçin işe girişdi. Ilki bilen hormatly myhmanlar sanawyny düzdi. Köşk aşpezlerine bişirmeli naharlaryň gerekli önümlerini getirip berdi. Dabara geçýän zaly arasssalamaga kömekleşdi. Geljek myhmanlar üçin otaglary hassaba aldy... garaz Morgana gelýänçä etmeli işlerini edip boldy.

Morgana Kameloda geldi. Ony Artur garşy aldy. Morgana ony şol bada jadylady. Ol Artury „söýgi" jadysy bilen jadylapdy. Artur jady sebäpli Morgana aşyk boldy, ony söýdi. Ema Merlin mundan habarsyzdy, ýöne Morgananyň bir ýowuz niýetiniň bardygyny aňýardy.

Dabara hem başlandy. Morgana Kamelot we Saksoniýanyň arasynda diplomatik gatnaşygy ýola goýmagy teklip etdi. Muňa şa Uter razy boldy. Olar Kamelot we Saksoniýanyň arasynda diplomatik gatnaşygy ýola goýmak baraday şertnama gol çekdiler. Dabara tamamlanansoň Merlin Morganany ýanyna çagyrdy.

— Seniň niýetiň näme Morgana? Diplomatik gatnaşyklary ýola goýmakdan saňa näme peýda?

— Men Artury gowy gördüm. Men ony duzagyma ildirip, onuň aýaly bolaryn, ýurtlarymyzy birleşdirerin. Uteri öldürip, ogluny şa ederin. Soň bolsa ony hem öldürerin we gudratly şa aýala öwrülerin.

— Sen muny amala aşyryp bilmersiň Morgana. Men saňa ýol bermerin.

— Merlin, sen şeýlebir boş hereket edýäň, sen maňa garşy çykyp bilmersiň.

Merlin Morgana bilen gürrüňňüni tamamlap, Arturyň ýanyna rowana boldy. Ol ýöräp barýarka, çelekdäki suwa seretdi. Merlin oňa seredende, Morgananyň altyn saply pyçak bilen Artury öldürmekçi bolýanyny gördi we örän gorkup gitdi. Soň ol Arturyň ýanyna bardy.

— Merlin men Morgana sowgat bermekçi. Sen näme sowgat etmegi telip edersiň?

— Bilemok şazadam, özüňiz bir zatar oýlap tapaýmasaňyz.

Olar özaralarynda gürrüňleşip bolandan soň, Merlin Gaýgusyň ýanyna geldi.

— Gaýgus bilýäňmi, men bir çelekdäki suwda bir elhenç şekil gördüm we örän gorkdum.

— Nähili şekil gördüň Merlin?

— Morgana Artury pyçaklap, öldürýärdi.

— Bu gowulygyň alamaty-ha däl Merlin. Morganadan örän seresap bolmaly.

— Dogry aýdýaň. Men Artury goramaly.

Giç düşüp gelýärdi. Merlin tizlik bilen Arturyň ýanyna geldi.

— Merlin, men Morgana näme sowgat etmelidigini bildim,-diýip, elindäki altyn saply pyçagy görkezdi. Merlin lam-mim diýmedi. Göýäki ol doňup galypdy. Artur bolsa Morgananyň ýanyna barýardy. Merlin tizden-tiz Drakonyň ýanyna howlukdy. Ol Drakonyň ýanyna ýetip geldi we oňa görenlerini gürrüň berdi.

— Gorkma Merlin. Ol Artura hiç zat edip bilmez, emma sen ýetişmeseň barsy puç bolar. Artur Morgana ýakynlaşmasyn. Eger ýakynlaşaýsa, Morgana Arturdan... we Artur bilen Morgananyň „Mordret" atly ogly bolar. Ol oglan Arturyň janyna kast eder. Çalt bol Merlin!

Merlin tizden-tiz Arturyň ýanyna ylgady. Ylgap barşyna ol büdräp ýykyldy we ýarym minut ýykylyp ýatdy. Ol ýene ylgap Arturyň otagyna geldi. Indi giçdi. Artur Morgana bilen...

Ertesi güni Morgana öz ýurduna gitdi. Birnäçe wagtdan soň Morgana göwreli boldy. Dokuz aýdan soň Morgana bir ogul dogurdy we adyna „Mordret" goýdy.

## VI BAP
## AÝTUZA

Merlin we Artur on ýedi ýaşa ýetdiler. Merlin häzirem Artura hyzmat edýärdi. Ol buýurylan işlerini edip bolup, Drakonyň ýanyna bardy.

— Salam Drako.

— Salam ýaş jadygöý. Bu gezek nähili hyzmat bilen geldiň?

— Ýok, hiç hili hyzmat gerek däl. Ýöne habar alaýyn diýdim.

— Dogry edipsiň Merlin. Saňa aýtmaly täzeligim bar.

— Ol nähili täzelik?

— Howlukma ýaş jadygöý. Men bir düýş gördüm, düýşümde uzak ülkelerde, bir galada aždarha ýumurtgasy saklanýarmyşyn. Ol ýumurtgany

gözlemek üçin bir adam ýola çykypdyr. Bu düýşüm hakykatdyr, sen ony tapmalysyň we kakaň Bolinoryň ýanyna eltmelisiň, kakaň jady okap, ýumurtgadan aždarha çagajygyny dünýä getirer.

Merlin Drako bilen  hoşlaşyp halypasy Gaýgusyň ýanyna geldi.

— Gaýgus men gitmeli boljak!

— Sen nirä gitmekçi bolýaň Merlin?

— Muny gelemsoň düşündirerin. Artura hem bahana tap.

— Bolýar Merlin, ýoluň ak bolsun. Artura özüm düşündirerin.

Soňra Merlin halypasy bilen hoşlaşyp, aždarha ýumurtgasyny getirmek üçin ýola düşdi. Az ýöräp, köp ýöräp, bir dagyň golaýyna geldi. Ol ýerde bir adam dynç alyp oturan eken. Merlin onuň bilen salamlaşyp hal-ahwal soraşdy. Onuň bilen tanyşdy. Ady Dewid eken. Ol Merliniň gözleýän adamydy. Merlin muny anyklady. Ol ýumurtgany ele salmak üçin açar gerekdigini aýtdy.

— Bu açar – diýip söze başlady Dewid, elindäki kartadaky bir ýeri görkezip, — Ynha şu ýere gömülen. Biz ony tapmaly.

Olar ýola düşdiler. Üç gün diýlende olar şol ýere ýetip geldiler. Dewid gerekli ýeri agtaryp tapdy we şol ýeri gazyp başlady. Ony ýarym metr çukurlukda gazandan soň bir kiçijik sandyk çykdy. Dewid ony açyp görse bir kagyz bar eken. Ondaky ýazgylar öçüp gidendi. Dewid örän gaýgylandy. Merlin özüniň jadygöýdigini aýtdy we odaky ýazgylary dikeltdi. Onda şeýle sözler ýazylandy: „Açar bardyr näbelli ýerde, näbelli ýer hem, barmak dagda. Barmak dagyň gowagynda açar bardyr, şol gowakda.”

— Dewid bu nämeleri aňladýarka?

— Barmak dag, meniň pikirimçe bu Kaledoniýadaky başam barmaga meňzeş belentligi bar bolan „Sedrik” dagy bolaýmasyn. Şol dagyň şol beýikligine „Hirodo” diýilýär.

— Onda açar şol Hirodo beýikliginiň bir gowagynda bolmalydyr. Onda ýör, şol daga bakan.

Olar şol dag tarapa, Kaledoniýa ugradylar. Olar üç gün ýol ýöränden soň şol daga ýetip geldiler. Olar daga çykdylar. Ol belentlik de üç sany gowak bar eken. Merlin bir gowaga, Dewid bir gowaga girdi. Ikisiniňem giren gowagynda hiç zat ýokdy. Olar daşary çykyp, bilelikde üçünji gowaga girdiler. Ol ýerde açar ýokdy, emma ýazgy bardy. Ýazga görä açar Kamelodyň gaznasynda saklanýany we onuň şekili barada maglumat berilendi.

— Bary biderek boldow, ýene Kameloda gaýtmaly – diýdi Merlin.

— Kamelot uzak däl ahyryn. Ýene yzymyza gaýdarys.

— Hawwa ýöne bu işi çaltrak dynaýsak gowy bolardy diýýän.

Olar dagdan düşdüler. Dagdan düşenlerinde gün batdy. Şol sebäpden bu ýer-de düşlemeli boldy. Merlin ot ýakdy. Dewid bolsa çadyr galdyrdy. Olar agşamlyk edinip, ýatmaga taýýarlyk gördüler we soň çadyrda uka gitdiler.

Ertesi irden olar ukudan oýanyp, Kameloda tarap ugradylar. Üç gün diýlende Kameloda baryp ýetdiler.

Merlin gaznadan açary özüniň aljakdygyny, Dewide aýtdy. Dewid razylaşdy. Şol gün gije Merlin görünmez bolup, gazna girdi we açary tapdy we ony alyp yzyna – Dewidiň ýanyna gaýtdy. Merlin açary Dewide görkezdi.

— Sag bol Merlin, sen açary tapdyň. Indi bolsa ýumurtgany tapmaly. Ol Skotlandiýadaky gadymy bir galadadyr. Ýene sekiz gün ýol ýöresek ol ýere baryp ýeteris.

— Soň biz ony tapsak, nädip, aždararhany...

— Boldy, boldy düşündim. Ýumurtgany aždarha hökümdarynyň ýanyna elteris, sebäbi ol – aždarhalaryň hökümdary ahyryn. Ol jady okap, aždarha at goýar welin, aždarha ýumurtgadan çykar.

— Aždarha hökümdary... bu meniň kakama.

— Bilýärin Emris men hem druitlerden.

— Düşnükli.

Gürrüňleşip bolanlaryndan soň, olar ýola düşdüler. Olar birnäçe gün ýol ýöräp, baryljak menzile ýetip geldiler. Skotlandiýadaky gadymy haraba gala. Bu ýere ýüz ýyl bär hiç kim gadam basmandy. Gala haraba bolsada onuň gurluşyndaky kaşaňlyk, muny guran mimarlaryň öte ussat bolanyny aňsa bolardy. Olar galanyň içine ädim ätlediler. Ol uzyn zaldy. Zalyň iň soňunda aždarha ýumurtgasy daş sütüniň üstünde durdy. Merlin onuň golaýyna geldi.

— Merlin howlukma bular ýaly ýerde duzak bolmagy mümkin.

— Dory aýdýarsyň. Onda biz ýumurtgany nädip alarys?

— Jadygöýlügimizi ulanarys.

— Gaty gowy munuň üçin, jisimi howada gaýmaladýan, edil uçýan ýaly edip biljek jadyny okmak gerek.

— Ajap, bu jady arkaly ýumurtgany ele salarys.

Şeýlelikde Merlin şol jadyny okady. Biraz wagtdan ýumurtga depä galdy. Merlin onny tutdy-da ylgap başlady. Şol wagt gala diwarlary titräp, ýer lerzana geldi. Merlin gaçyp gutyldy emma... Emma Dewid kesek astynda galdy. Merlin „Dewid” diýip gygyrdygyça üç minut durup galdy.

Merlin aýgytly karara geldi. Ol ýumurtgany kakasynyň ýanyna getirdi. Ol kakasyna bolup geçen wakalary birin-birin gürrüň berdi.

— Bolýar Merlin, seniň aýdanyňy edip aždarha çagasyny ýumurtgadan çykararyn, ýöne bilip goý, bu aždarha çagasy häzirden maňa ýaranok göwnüme bolmasa ondan nähilidirbir erbetlik çykjak ýaly.

Merliniň kakasy Bolinor şu sözleri aýtdyda, aždarha ýumurtgasyndan çaga çykaryjy jadyny okady we aždarha çagasyna „Aýtuza” diýip, at goýdy.

Merlin:

— Aýtuza. Örän gowy at. Bu ýaş aždarha dörediljek Angliýa döwletine uly hyzmat eder diýip umyt edýärin.

# VII BAP
# Ekskaliburyň[5] döreýşi



5-nji surat. Simwoliki Ekskalibur gylyjy.

Aradan ýene bir ýyl geçdi. Artur we Merlin on sekiz ýaşa ýetdiler. Kamelotda üýtgeşik hadysalar bolup geçmedi.

Saksoniýada bolsa Morgana täze pitnelere taýýarlyk görýärdi. Ol Kamelot taryhyny gowy öwrendi. Rowaýatlara görä[6], gadymda Kamelodyň iki şazadasy bolanmyş. Elbetde olaryň ikiside dogandy. Olar biri biri bilen duşman ýaly gatnaşýardylar. Doganlaryň ulysy Gaý mirasdüşer şazadady. Günlerde bir gün şazadalar ýalňyz awa ugraýarlar. Pursatdan peýdalanyp doganlaryň kiçisi Genri agasy Gaýy öldürýär. Atasyna bolsa ýyrtyjy jandar oňa topuldy diýip aldaýar. Adata görä Genri mirasdüşer saýlanýar. Onuň nesli häzirem Kamelody dolandyrýar. Uter hem Genriniň neslindendi. Gaýyň bolsa hiç hili perzendi ýokdy, sebäbi ol öýlenmändi. Morgana bu rowaty eşidip, täze pitnäni meýilleşdirdi. Ol o dünýeden Gaýyň ruhuny çagyrdy. Muny etmek üçin, gara jady adatyna görä 5 müň sygyry gurbanlyk bermek gerekdi. Ol bolsa muny berjaý etdi.

— Eý bu dünýäniň ýowuz jadygöýi, meni o dünýeden çagyrmagyňa nä sebäp?

— Salam Gaý. Men seni iniň Genri öldürenini bilýärin.

— Genri... ol eden işi sebäpli jähennemde azap çekýär.

— Sen onuň neslinden öz aryňy almak isläňokmy?

[5] Ekskalibur – rowatlara görä Şa Artur şu gylyjy daşdan soguryp patyşa bolanmyş.

[6] Beýle rowaýat aslynda ýok. Ýöne eser üçin goşmaça girizildi.

— Isleýän, ýöne nädip?

— Men saňa kömek edip bilerin. Sen onuň neslinden bolan Artur Pendragony öldürmelisiň.

— Men ruh ahyryn. Men nädip adam öldürip bilerin?

— Men seni bir öli bedene ýerleşdirerin. Seni gara jady adatyna görä hiç kim öldürip bilmez. Sebäbi sen ruh ahyry.

— Gaty gowy. Men razy.

Şeýlelikde Morgana Gaýyň ruhuny bir öli bedene jaýlady. Muny etmek üçin bolsa 5 müň adamy gurbanlyk etmelidi (Muny bolsa Morgana berjaý etdi). Ýöne ol nahar iýmez, suw içmez we hiç zat gürlemez bolýardy. Ol ýaşamak üçin adam öldürmelidi. Bir gün üçin bir adam we ony hiç öldürip bolmaýardy. Ony diňe aždarha deminde taplanan gylyç bilen öldürse bolardy. Egerde ol, dirilik çeşmesinden ýeke damja bolsada suw datsa, ol täzeden ýaşap bilýär, ýagny ol nahar iýip, suw içip we soňunda garrap ölüp (ýa-da islendik görnüşli ölüm) biler.

Soň Gaý saksoniýaly rysar hökmünde Kameloda geldi. Kamelotda şa Uter rysarlar bilen mejlis geçirýärdi. Gaý göni şol mejlis geçýän ýere Saksoniýa rysary hökmünde, girip geldi. Gelende ol biraz töwerege synlady, soň bolsa elligini rysarlaryň öňüne taşlady. Beýle etmek, rysarlaryň adatyna görä, elligi galdyran adam bilen söweşjekdigini aňladýardy. Elligi kim galdyrsa, şol adam bilen tä ölüme çenli söweşmelidi. Onuň elligini ýaş rysarlaryň biri galdyryp:

— Şu gün, giç sagat sekizde. Kamelot arenasynda – diýip, söweşiň boljak wagtyny we ýerini aýtdy. Gaý kellesini kakyp, onuň bilen razylaşdy.

Merlin mejlisde bolup geçen wakany Arturdan eşitdi. Ol bu söweşi görmek isledi.

Garaşylan wagt gelip ýetdi. Kamelot arenasyna köpläp tomaşaçylar ýygnandy. Rysarlar söweşe taýýardylar, eminiň buýrugy bilen söweş başlandy, başda iki söweşiji hem deňme-deň söweş alyp bardylar, soň kamelotly rysar asgyn gelip başlady. Üç minutdan soň Gaý, kamelot rysarynyň dek ýüregine gylyjy sokdy. Muny görenler haýran bolup galdylar. Ol söweşde ýeňeni üçin berilýän baýragy alyp, ýenede rysarlaryň ýanyna gelip elligini zyňyp göýberdi. Bu sapar onuň elligini ýaňky ölen rysardan epeýräk rysar ser Owen galdyrdy we şeýle diýdi: „Ertir, şu wagtyrak, şu arenada” diýdi. Ýaňky söweşden bäri köşkde tolgunmalar başlandy, şazada Artur ertir söweşjek rysaryna tälim berip başlady. Artur Merline şeýle diýdi:

— Ertir ser Owen hem ýeňilse we ol ýene elligini zyňsa ony hökman men galdyraryn.

— Beýle bolmagaý welin, bolaýanda-da siz janyňyzy howp astyna goýýaňyz alyjenabym.

— Bar sen öz işleriňi etsene gowusy.

Merlin derrew Gaýgusyň ýanyna gaýtdy.

— Ertir ýene saksoniýaly rysar ýeňäýse, takyk Morgananyň täze hiläni gurnany belli bolýar.

— Ony bilmek üçin ertire garaşmak gerekdäl. Ol çyndanam nähilidir hile gurnan.

— Nämä esaslanyp beýle diýýäň, onuň saksoniýaly bolany üçinmi?

— Ony hem esas etse bolar, ýöne oňa eltilen naharlaryň hiçbirini ol iýmändir, hat-da suwy hem içmändir.

— Belki-de ol agzyny bekländir.

— Kelläň ýerindemi özi, saksonlar hristian däl?

— Onda bu ýetreli esas däl.

— Sen ýeterli esas däl diýip geziber. Saksoniýada Morgana gör nähili elhenç hileleri meýilleşdirýär, sen bolsa arkaýyn gezip ýörsüň, barda şol saksoniýaly rysara gözegçilik et.

Merlin Gaýgusyň ýanyndan gaýdyp, Gaýyň ýanyna geldi. Ol naharyny häzir hem iýmändir. Nahary siňekler basyp gidipdi. Merlin nahary äkidip, jadylady, nahar öňküsi ýaly, häzir bişirilen ýaly boldy we ony Merlin aşhana eltip, taşlap gaýtdy. Gaý bolsa henizem şol duran ýerinde gymyldaman durdy. Merlin ondan: „Näme üçin siz naharyňyzy iýeňizok?” – diýip, sorady. Ondan jogap bolmady. Merlin ýene Gaýgusyň ýanyna gelip görenlerini gürrüň berdi. Gaýgus biraz oýlanyşyp durdy-da, derrew özüniň gizläp goýan jady kitaplaryny dörüşdirip başlady. Ýarym minutdan soň Gaýgus begençli äheňde „tapdym!” diýip gygyrdy. Merlin „nämäni tapdyň?” diýip sorady. Gaýgus „oka!” diýdi. Merlin okamaga başlady: „Ruhy o dünýeden çagyrmak jadysy: Muny diňe gara jady bilen meşgullanýanlar etse bolar. Ruhy o dünýeden çagyrmak üçin 5 müň sygyry Ýer Asty Hökümdaryna[7] gurbanlyk berip şu jadyny okamaly... Ony bir jansyz bedene jaýlamak üçin bolsa 5 müň adamy Ýer Asty Hökümdaryna gurbanlyk berip şu jadyny okamaly... ýöne ony hiç kim öldürip bilmez we ol hiç nahar iýmez, suw içmez we hiç geplemez, ol ýaşamak üçin günde bir adam öldürmeli. Egerde ol ýaşaýyş suwundan dadaýsa ol ölülik halyny ýitirer we ol täzeçe ýaşap başlar hem-de oňa ýaşamak üçin adam öldürmek gerek bolmaz.” Merlin okap boldy.

—Bäý-bä, indi ony nädip ýeňeris?

—Ýekeje usul bar!

—Dirilik suwymy?

—Ýok.

[7] Ýer Asty Hökümdary – Hamala saksonlaryň dinindäki ölüleriň baştutany

—Näme üçin ýok? Kitapda şeýle ýazylan ahyryn.

—Dirilik suwynyň gurap gutaranyna ýüz ýyl boldy. Emma „Aždarha Kitaby”-nda şeýle ýazylan: „Aždarha deminde taplanan gylyç, islendik zombini[8] ýene öňki ýerine göýberip biler. Şazada Riçardyň hem şeýle gylyjy bardy...”

—Diýmek Drakonyň deminde taplanan gylyç bilen...

—Hawwa Merlin. Bu barada hiç bir ýowuz jadygöý bilýän däldir. Jadygöýler iki topara bölünendir, ýowuz butparazlara we ýagşylara. Gara jady bilen meşgullanýanlar özleriniň butlaryna[9] gurbanlyk berip jady etmeklerinde, azdan-az mukdarda maksadyna ýetýändir. Emma ýagşy jadygöýler hemişe maksada ýeter.

—Onda men işe başlaýyn.

Merlin Gwenewraň kakasy, gylyç ýasaýan ussa Tomuň ýanyna geldi. Merlin oňa Artur üçin ajaýyp gylyç gerekdigini aýtdy. Ussa Tom hem oňa gylyç berdi, Merlin derrew Drakonyň ýanyna geldi.

—Salam Drako. Maňa Artur üçi seniň demiňde taplanan gylyç taýýarlap ber.

—Ýok.

—Näme üçin?

— Bu gylyç diňe Arturyň we seniň eliňde hem-de Arturyň nesliniň elinde bolup biler, egerde başga kimsäniň eline düşäýse ol diňe ýowuzlyga hyzmat eder.

—Haýyş, ýasap beräýdä, egerde başga kimsäniň eline düşse özüm ony emelläp togtadaryn we seniň islegiňi ýerine ýetirerin.

—Çyn sözüňmi?

—Erkek sözüm.

—Beýle bolýan bolsa, egerde gylyç özgäniň eline düşäýse, meni aztlyga çykararsyň. Onuň üçin bolsa gylyç bilen meniň zynjyrlarymy üzersiň.

Merlin biraz oýlanyp jogap berdi:

—Men razy.

Drako demi bilen gylyjy taplady-da şeýle diýdi „Bu gylyjyň ady Ekskalibur bolsun. Ekskalibur Arturyň elinde has-da ýagşy işlere ýarasyn” diýdi. Soň gylyjyň sapynyň iki çykyp duran gyrasyndaky bölekde „Ekskalibur” ýazgysy peýda boldy. Gylyjyň esasy böleginiň bir tarapynda „Meni ulan!” beýleki tarapynda bolsa „meni zyň!” diýen ýazgylar peýda boldy. „Meni ulan!” diýen ýazgynyň manysy bu diňe Artur, Merlin we Arturyň nesilleri üçindi, ýagny olaryň elinde gylyç ýagşylyga hyzmat edýär,

[8] Zombi – direlen öli.
[9] But – agaçdan we daşdan ýasalan butparazlaryň sygynýan hudaýlary.

„meni taşla!” ýazgysynyň manysy olardan özge adamlar üçin, olaryň elinde gylyç ýowuzlyga hyzmat edýär.

Merlin gylyjy alyp Arturyň gylyçlarynyň arasynda goýdy. Giç bolupdy köşkdäki hemme uklap ýatyrdy. Merlin hem uklamak üçin jaýyna geçip ýatdy.

Ertesi güni düýnki elligi galdyran rysar söweşi öňe süýşürmek hakynda sorady. Gaý kellesini kakyp razylaşdy. Söweş irki sagat 12-ä geçirildi.

Elbetde, söweşde kamelotly rysar ýeňildi (öldi). Gaý ýene elligini zyňdy bu sapar elligi Artur galdyrdy we ol şeýle diýdi: „iki sagtdan soň, edil şu ýerde” diýdi. Elbetde Gaý razylaşdy. Uter bolsa Arturyň elligi alanyna gynady we ýaş oglundan aýryljagyna gynanyp örän aglady.[10]

Uter Artura uky derman içirdi we ony bir jaýa gabap, daşyndan gulplap goýdy. Ol Artury eşiklerini geýdi we ýüzüni tuwulga bilen ýapdy hemde ekskalibury aldy we ondaky ýagylara gözi düşdi. Ol „täsin gylyç eken” diýdide arena geldi. Ony görenler oňa Arturdyr öýdýärdiler. Söweş wagty hem gelip ýetdi. Söweş hasda gyzkly geçýärdi. Gaý Uteri birnäçe gezek ýaralady, emma Uter boýun egmedi. Ol bar güýji bilen Gaýa topuldy we gylyjy onuň içine sokdy. Gaý şol ýeriň özünde küle öwrülip ýitirim boldy.

Uter tuwulgasyny aýyrdy, muny görenler onuň şa Uterdigine begendiler, emma Merlin begenmedi, sebäbi ol Drako söz beripdi. Şol wagt Uter gylyjyň täsirine düşüp, adamlaryň üstüne topuldy. Ol hiç bir adama zelele ýetirip ýetişmänkä ogly Arturyň oýanyp, agpyny döwüp „Kaka, kaka” diýip ylgap gelen sesini eşitdi. Ogluna bolan söýgüsi onuň ýüregini eretdi. Ol gylyjy taşlady. Artur we Merlin ylgap Uteriň ýanyna geldi. Merlin derrew ekskaliburyň ornuna başga gylyjy goýup, ekskalibury aldyda bu ýerden gitdi.

Merlin Drakonyň ýanyna geldi we ony boşatdy...

## VIII BAP
## Soňky aždarha hökümdary

*(Bu bap örän gysga)*

— Men saňa näme diýdim Merlin? Ekskalibura özge adamyň eli degmesin diýmänmidim?

— Diýipdiň Drako, şol sebäpden seni boşatmaga geldim.

— Barsyna özüň günäkär – diýdi Drako.

Şol wagt Merlin Drakonuň zynjyryny ekskalibur bilen boşatdy. Aždarha derrew, gaçyp gitdi. Merlin ekskalibury bir ýerde gizläp, Gaýgusyň ýanyna gaýtdy.

[10] Uter eserde doňýürek däl, ol gowy adam, onuň diňe käbir ýalňyşlyklary bar diýäýmeseň.

— Merlin Drakony sen boşatdyňmy?
— Hawwa. Sen ony nirden bilýäň?
— Ol örän ýowuzlaşdy, sebäbi žynjyrdan boşanan aždarha örän ýowuz bolýar. Ol esgerleri öldürýär. Ony saklamak gerek.
— Ony nädip boýun egdirse bolar?
— Ony diňe aždarha hökümdary boýun egdirip biler. Ol bolsa seniň kakaň Bolinor.
— Onda men kakamyň ýanyna baryp, oňa bolýan zatlary aýdaýyn, ol bolsa, Drakony boýun egdirsin.
— Şuny hem ýadyňda tut, eger kakaň öläýse aždarha hökümdarlygy saňa geçer.

Merlin oba, kakasynyň ýanyna gaýtdy we başyndan geçenleri gürrüň berdi. Ol razy boldy. Ýolda Kameloda gaýdýarkalar, garakçylar çozup Bolinory öldürdi. Bolinoryň soňky sözleri şu boldy: „Oglum indi sen aždarhalar hökümdarysyň!” Merlin olary jadylap daşa öwürdi. Ol kakasyny jaýlap, özi Kameloda gaýtdy. Merlin Drakony boýun egdirdi.

— Eý Drako, sen maňa boýun bol!
— Bolýar hökümdarym.
— Indi bolsa örän uzaklara uçup git, haçan çagyrsam şonda gaýdyp gelersiň.
— Bolýar hökümdarym. Sen ekskalibury tokaýda bir daşa mäkämläp goý. Haçanda Artur şalyga meýl etse ol daşy sogrup alar.

Merlin Drakonyň aýdyşy ýaly, ekskalibury bir daşa mäkämläp goýdy.

Bu soňky aždarha hökümdarynyň hökümdarlyga gelmeginiň, gyçgaça beýanydy...

## IX BAP
## Billur gowak syry

Morganaň pirimleri başa baranokdy. Ol pirimlerniň başa barmadygyndan halys bolupdy. Ol Merlini nähili ýol bilen bolsada jadysyndan mahrum etmek isleýärdi. Eger-de Merlin jady edip bilmese, ol öz maksadyna ýeterin öýdýärdi.

Morgana indi jadygöýleriň jadysyny dep etmegiň ýollaryny agtaryp başlady. Köşgündäki ähli jady kitaplaryny okap çykdy, emma ol gözleýän zadyny tapmady. Ol duritlerden maslahat soramagy niýet etdi. Şonuň üçin ol tokaýa, druitleriň maslahatyna geldi. Olardan jadygöýligi dep etmegiň ýoluny sorady. Olaryň köpüsi bilmeýändigini aýtsa-da, bir garry druit söz açdy:

— Siz nähili jadygöýi göz öňünde tutýarsyňyz. Ýagşy jadygöýimi ýa-da gara jady bilen meşgullanýany?

— Ýagşy jadygöý. Onuň jadysyny nädip aýyrsa bolar?

— Sen öz elleriň bilen ýüz görülýän aýna ýasarsyň, ony ynha şu jadylar bilen jadylarsyň: „Esso, dir nem fonre, ke saztinno seg ke ferro!” Şonda aýna sereden ýagşy jadygöý jadysyndan aýrylar.

— Soň onuň jadysy ýerine gaýdarmy?

— Ony ýerine jaýlamak üçin ol aýnany döwmeli bolar. Eger sen döwseň onuň jadysy saňa geçer, ýöne sen gara jadygöý bolsaň, ony döwmeli dälsiň, sebäbi sen, ak jadyny kabul edip bilmersiň.

— Düşnükli. Köp sag boluň jenap druit.

Morgana jadygöýligi dep etmegiň ýoluny anyklady we druitler bilen hoşlaşyp, köşgüne gaýtdy.

Morgana gele gelşine işe girişdi. Aýna ýasady we jadylady. Indi oňa Merlin seretmelidi. Morgana aýnany nähili ýol bilen Merline seretdirmegi meýilleşdirýärdi. Ol ahyryn bir ýol tapdy. Ol ýüz keşbini üýtgedip, Kameloda Merliniň ýanyna geldi we aýnany oňa görkezdi. Merlin şobada jadysyndan mahrum boldy. Emma Merlin muny duýmady. Morgana bolsa ýurduna gaýtdy.

Biraz wagtdan soň Merlin özüçe jady edesi geldi. Emma ol jadysyndan mahrum bolansoň, hiç zat edip bilmedi. Ol birnäçe gezek jady ulandy, ýöne jadylary başa baranokdy. Ol muňa düşnip bilenokdy.

Ol ahyryn özüniň jady edip bilmeýänini baryp, Gaýgusa gürrüň berdi. Gaýgus Merliniň aýdanlaryny diňläp köp oýlady. Ol Merline kitaphana baryp „Jady kitaplary” dörüşdüräýmese özüniň beýle zada akly ýetmejegini aýtdy. Merlin kitaphana gizlinlikde girip, kitaplary dörüşdirdi. Ol „Jady güýji” atly kitaba gözi düşende, bu kitabyň özüne gereklidigini aňdy.

Ol kitaby okap başlady. Ol ýitirilen jady ukyby nähili diklemelidigini öwrendi. Kitapda şeýle ýazylandy: „Jadyny gaýtaryp almak üçin, Mersiadaky tokaýda ýerasty gowak bardyr, ol gowagyň içi billurdyr. Ol gowakdaky billurdan şar ýasamaly we dolan aý gijesi ýere töwerek çyzyp, töweregiň içinde billur şary depä galdyryp, şu jadyny aýtmaly: „Enso sdyul, bettio terras de konilu”. Şonda jadygöý, aý we billurdan energiýa alar we jadysy ýene peýda bolar”.

Merlin kitaby okap diýseň begendi. Bügün bolsa dolan aý gijesidi. Merlin gerekli zatlaryny ýygnap Mersia ýola şaýlandy. Ol Gaýgusyň ýanyna gelip, özüniň Mersia barýandygyny aýtdy. Egerde Artur sorasa „Men ony dermanlyk ösümlikler ýygnap gaýtmagy üçin ugratdym” diýip aýtmagyny sargady.

Merlin şol kitapda ýazylan Mersiadaky tokaýa geldi. Ol ýerasty gowagy gözläp başlady. Merlin ýany bilen getiren kartasyna syn etdi. Tokaýda iki sany ýerasty gowak şekillendirilipdir. Merlin birinji gowagy barlap görse, ol gowakda billurdan nam-nyşan ýokdy. „Diýmek ikinji gowak bolmaly” diýip Merlin oýlady.

Merlin kartada şekillendirilen ikinji gowagyň ýanyna geldi. Hawa, bu billur gowakdy. Merlin gowaga girip, şar ýasamak üçin billur ýygnady. Ol şar ýasamak üçin birnäçe enjam hem getiripdi. Merlin derrew işe girişdi. Şary ýasady. Gün batypdy, gije gelipdi. Dolan aý al asmana galypdy. Ýere töwerek çyzdy we billur şary depä galdyryp şu jadyny okady: ,,Enso sdyul, bettio terras de konilu”. Şonda aýyň nurlary billur şara düşdi, şardan nur Merlini bedenine geçdi. Merlin aý we billur şardan energiýa aldy. Morgananyň ýasan aýnasy döwüldi.

Merlin jadysy ýene yzyna gelenini barlady. Merlin muňa örän begendi.

## X BAP
## Uteriň ölümi we KAMELODYŇ SYNMAGY

Morgana döwülen aýnany synlap, Merliniň jadysyny yzyna alnanyny aňdy.

— Al kakmyş diýsäniň.

Morgana örän gaharlanýardy. Morgana köp oýlady, ahyryn ol bir zatlary meýilleşdirdi. Ol sakson esgerlerinden düzülen ägirt uly goşun bilen Kameloda tarap ýola düşdi. Kameloda bir sagatlyk ýol galanda olar şol ýerde düşlediler. Morgana Kamelot şasy Utere hat ýazyp, ony ilçisinden Utere ýollady.

Ilçi Uteriň köşgüne gelip, haty oňa uzatdy. Uter okap başlady: ,,Salam çuňňur hormatlanýan Kamelot şasy Uter Pendragon. Men Saksoniýa şa aýaly Morgana Nimueý, siziň bilen käbir meseleleri çözlüşmek üçin siziň ýurduňza aýak sekdim. Eger-de siziň bilen şol meseleleri çözlüşip bilmesek, men siziň ýurduňyz Kameloda uruş yglan etmekçi. Şol meseleleri siziň bilen ara alnyp maslahatlaşmaga we köşgüňize gelmäge rugsat beriň! ...”

Uter ilçä rugsat berdi. Ilçi Morgananyň ýanyna gelip Uteriň rugsat berenini aýtdy. Morgana özüniň wekilleri bilen Uteriň köşgüne geldi.

Bu wagt Merlin athanany arassalamak bilen meşguldy. Ol Morgananyň köşge gelenini eşidip, diýseň gynandy. Ol Morgananyň täze pitnäni meýilleşdirenini aňdy. Emma onuň Uteri öldürip, Kameloda çozjak bolýanyny bilenokdy.

Morgana we Uter görüşip, salamlaşansoň ,,Maslahatlar zalyna” geldiler. Zalda Kamelodyň we Saksoniýanyň wekilleri ýygnandylar. Morgana söze başlady:

— Biz Saksonlar öz ýurdumyzyň tutýan meýdanyndan närazydyrys. Şol sebäpli sizden Mersia graflygynyň ýarsyny Saksoniýa döwletine geçirilmegini soraýaryn. Sebäbi Mersia Saksoniýa bilen araçäkleşýär hem-de Mersiada Sakson milletinden bolanlaryň hem bir obasy bar.

— Biz size diňe ýekeje jogap berýäris. ÝOK! Mersia Kameloda degişli.

— Onda näme Uter Pendragon, MEN KAMELODA URUŞ YGLAN ETJEK! Uruş ýene üç günden başlanar. Uruşda size ýeňilmegiňizi arzuw edýärin.

Morgana üç günden Kameloda çozjagyny wada edip, köşkden gitdi. Bu habary eşiden Merlin adatdakysy ýaly Gaýgusyň ýanyna geldi.

— Gaýgus indi näme ederis, Morgana Kameloda çozsa biz näme ederis?

— Näme ederdik, uruşmaly bolarys! Duşmanlary ýeňmegimiz şert.

Merlin örän tukatlanyp, başyny sallady.

— Morgana jadydan peýdalanar. Biz bolsa jadysyz uruşmaly. Men gorkýan Gaýgus biz ýeňileris.

— Ýok Merlin. Biz bir eläjini taparys.

— Morgananyň goşunyny nädip ýeňeris?

— Sen ony gaýgy etme.

Aradan üç geçdi. Morgana goşuny bilen Kameloda çozdy. Kamelot goşuny urşa taýynlyk görüpdi. Urşuň birinji gününde Kamelot goşuny ýeňiş gazandy. Ýöne uruş dowam edýär. Morgana urşa jadyny ulanyp başlady. Saksonlar Kamelodyň köp ýerini basyp aldylar. Iki aýdan saksonlar, Londinium galasyna ýetip geldiler. Hawa uruşda saksonlaryň eli belent gelýärdi. Olar galany gabawa aldylar. Olar galany ele alaýsa boldugy, Kameloduň ýüregi durup galardy. Emma Kamelot hem boş gelenokdy. Ine-de bir gün saksonlar gala girdi.

Uruş dowam edýän pursaty Kamelot köşgüniň ýaşaýjylary, şol sanda rysarlar we hyzmatkärler köşgi taşlap gaçýardylar. Synyp barýan Kamelody gören şa Uter ýurduna gynanyp, iýmek-içmekden özüni üzdi. Ol terkidünýä bolup galypdy.

Bäş günden soň Kamelot syndy we muny göterip bilmedik şa Uter hem öldi. Morgana Kamelody eýeledi.

Galany taşlap gaýdanlar Kaledoniýa gelip ornaşdylar. Merlin, Artur we Gaýgus Uteri jaýladylar we matam eşigini geýip, ýas tutdular.

Merlin gahar bilen ýanyna Drakony çagyrdy.

— Eý, Drako näme üçin Kamelot syndy, näme üçin Uter öldi?

— Köne nanç kitaplaryndaky öňdengörüjilikleriň amala aşmagy üçin.

— Nähili öňdengörüjilikler?

— Emris, Artur we Albion üçin. Eger Kamelot synmasa Albion birleşmez, Uter ölmese Artur şa bolmaz.

— Men ählisine düşündim indi biz näme etmeli?

— Artur Ekskalibury ulanmaly.

SOŇY!

TIZARA: Ekskalibur (Hekaýa).